20|132|Ий Мухәммәд г-м! Өй әһлеңне вә өммәтеңне намаз укырга боер, ярлы булсаң да намаз уку, намазга өйрәтү һәм намазга боеру мәшәкатьләренә сабыр ит, Без синнән ризык сорамыйбыз, бәлки Без сине үзебез ризыкландырабыз, бит эшнең ахырдагы уңышы вә шатлыгы тәкъва кешеләр өчендер.
20|133|Мөшрикләр әйттеләр: "Мухәммәд г-м үзенең пәйгамбәрлегенә дәлаләт итә торган берәр могҗиза күрсәтсә, ни булыр иде". Әйә аларга әүвәлге китапларда ачык аятьләр вә могҗизаләр килмәдеме?
20|134|Әгәр кәферләрне Коръән иңмәс борын ґәзаб белән һәлак иткән булсак, ул вакытта әйтер иделәр: "Ий Раббыбыз әгәр безгә пәйгамбәр җибәргән булсаң, үлеп хурлыкка вә түбәнлеккә ирешмәс борын, әлбәттә, Синең аятьләреңә ияргән булыр идек".
20|135|Әйт: "Барча кешеләр эшләренең ахыр хәлен көтмәктәләр, сез дә көтегез, әлбәттә, тиздән белерсез туры вә хак юл кешеләре кемнәр икәнен һәм азгынлыктан чыгып хак юлга, ягъни Коръән юлына күнелгән кешеләр кемнәр икәнен.
21|1|Кешеләргә Аллаһу хозурында булачак хисаб көннәре якынлашты, ләкин алар ул хисабтан гафләттәләр, хисабны уйлаудан яки Коръән белән гамәл кыйлып Аллаһуга җавап бирергә хәзерләнүдән, баш тартмакталар.
21|2|Алар Раббыларыннан азлап-азлап иңә торган Коръән аятьләрен ишетерләр, мәгәр ишетсәләр дә уен-көлке юлы белән генә ишетерләр.
21|3|Аятьләрнең мәгънәләрен уйлаудан күңелләре гафил булган хәлдә, залимнәр яшерен киңәшләштеләр һәм әйттеләр: "Мухәммәд г-м сезнең кеби бер ир генә, әйә сез аның сихеренә иярәсезме вә сез аның сихырын күреп торасыз".
21|4|Мухәммәд г-м әйтте: "Минем Раббым җирдә вә күкләрдә булган сүзләрне белер, Ул сезнең сүзегезне ишетүче вә хәлегезне белүче".
21|5|Кәферләр әйттеләр: "Ул Коръән Мухәммәднең төшендә саташып күргән нәрсәседер, бәлки ул Коръәнне үзеннән чыгарды да Аллаһудан дип ифтира кыйла, яки Мухәммәд шагыйрь булып Коръән дә аның шигыредер! Ул безгә пәйгамбәрлегенә могҗиза китерсен, әүвәлге пәйгамбәрләр китергән кеби".
21|6|Бу кәферләрдән элек һичбер шәһәр кешеләре иман китермәделәр, Без аларны һәлак иттек, әйә хәзерге кәферләр иман китерерләрме?
21|7|Ий Мухәммәд г-м, синнән элек тә пәйгамбәр итеп ирләрне генә җибәрдек, аларга аятьләребезне вәхий итәдер идек, белгән кешеләрдән сорагыз, әгәр белмәсәгез!
21|8|Әүвәлге пәйгамбәрләрне дә ашамый торган тәнле кылмадык һәм дөньяда мәңге кала торган да булмадылар.
21|9|Соңра аларга биргән вәгъдәбезне дөрес үтәдек, вә ул пәйгамбәрләрне һәм үзебез теләгән мөэминнәрне коткардык, чиктән үтүче мөшрикләрне һәлак иттек.
21|10|Тәхкыйк Без сезгә, ий кешеләр, Коръән индердек, зекерегез, вәгазегез, иманыгыз һәм динегез шул Коръәндәдер – әллә аңламыйсызмы? Аңлаган булсагыз кабул итәр идегез.
21|11|Күпме шәһәрне һәлак иттек, кешеләре имансыз залим иделәр, алар урынына икенче кешеләрне урынлаштырдык.
21|12|Ул залимнәр Безнең ґәзабны күргәч, шәһәрләреннән ашыгып качарлар.
21|13|Фәрештәләр әйтте: "Качмагыз, кайтыгыз бирелгән нигъмәтләрегезгә вә тора торган өйләрегезгә, әлбәттә, барча эшләрегездән соралмыш булсагыз."
21|14|Ґәзаб тоткач әйтерләр: "Вәй безгә үкенеч вә һәлаклек, чөнки без залимнәр булдык.
21|15|Алар һәлак булдык дип әйтүдән һич туктамаслар хәтта Без аларны үрелеп оешкан иген кеби кылганыбызгача янып сүнгән күмер кеби үлгәннәре хәлдә.

21|16|Без җир вә күкне һәм араларында булган нәрсәләрне, уйнап бушка гына төземәдек.
21|17|Әгәр бушка уйнап төзүне дөрес дип тапсак, әлбәттә, үзебездән уен итеп төзегән булыр идек, ләкин уйнап эшләмибез.
21|18|Бәлки дөреслекне ялганнан өстен кылырбыз, дөреслек ялганны бетерер шул вакытта күрерсең, дөреслек янында ялган булмас, Аллаһуга ялганны ифтира кылганыгыз өчен сезгә – каты ґәзаб булыр.
21|19|Җирдә вә күкләрдә булган затлар Аллаһ мәхлукларыдыр, дәхи Аның хозурында булган фәрештәләр, Аллаһуга гыйбадәт кылудан тәкәбберләнмәсләр һәм ялыкмаслар.
21|20|Кичә вә көндез Аллаһуны мактап тәсбих әйтерләр, алар һич тә арымаслар.
21|21|Әйә ул мөшрикләр, җирдән чыккан алтын, көмешләрдән үзләренә Илаһә ясадыларммы, ул Илаһәләр үлекләрне тергезерләр. Аллаһ бу сүзне кәферләрне хурлап әйтте. Җансыз нәрсә үлекне тергезә аламы?
21|22|Әгәр Аллаһудан башка тагын бер Аллаһ булса иде, әлбәттә, җир вә күк бозылыр иде. Ґәрешнең Раббысы булган – Аллаһ, мөшрикләр ифтира кылган сыйфатлардан бик пакь.
21|23|Аллаһ, үзенең эшләгән эшләреннән соралмас, әмма кешеләр эшләгән эшләреннән соралырлар.
21|24|Әйә алар Аллаһудан башка бернәрсәне Илаһә тоттыларммы? Бу эшегез дөрес булса, дәлилегезне китерегез диген! Бу Коръән минем белән бергә булган өммәтемнең, китабының хәерлеседер вә элекке өммәтнең китабының хәерлеседер диген! Бәлки кешеләрнең күбрәге Коръәннең дөреслеген белмиләр, шуның өчен Коръән белән гамәл кылудан баш тарталар.
21|25|Ий Мухәммәд г-м, синнән элек җибәрелмәдек рәсүлләрдән, мәгәр җибәрсәк, аларга вәхий индердек: "Дөреслектә Миннән башка гыйбадәт кыйлырга яраклы һичбер Илаһә юк, мәгәр Мин үзем генә, Миңа гына гыйбадәт кыйлыгыз!
21|26|Мөшрикләр, Аллаһ бала тудырды диделәр. Аллаһ, бала тудыру кимчелегеннән ниһаять пакь! Бәлки фәрештәләр, Аллаһуның хөрмәтле колларыдыр.
21|27|Ул фәрештәләр, һич Аллаһ белән сүз яраштырмаслар вә алар Аллаһ әмере буенча эш кылырлар.
21|28|Аллаһ, кешеләрнең үткәндәге эшләгән эшләрен вә киләчәктә эшләячәк эшләрен белер, һәм фәрештәләрнең алларындагы вә артларындагы эшләрен белер, ул фәрештәләр шәфәгать итмәсләр, мәгәр Аллаһ риза булган кешегә генә шәфәгать итәрләр, шулай булса да Аллаһудан куркып түбәнчелек кылучылардыр.
21|29|Фәрештәләрдән берсе әйтсә: "Аллаһудан башка мин Илаһә", – дип. Аны җәһәннәм белән җәзаларбыз, залимнәрне дә әнә шулай ґәзаб кылырбыз.
21|30|Әйә кәферләргә белдерелмәдеме, җир һәм күкләр бергә кушылган иделәр, Без аларны аердык вә һәр терек мәхлукны судан халык кылдык. Инде шуларны белеп тә иман китермиләрме?
21|31|Дәхи Без җир өстендә басып торган тауларны кыйлдык, аның белән җир селкенмәсен өчен вә ул тауларда киң юллар кыйлдык, кешеләр барасы җирләренә барсыннар өчен.
21|32|Без күкне түшәдек мәхкәм сакланмыш түбә итеп, кәферләр исә күкнең төзелү могҗизасыннан баш тарталар.
21|33|Ул – Аллаһ, кичне вә көндезне һәм кояшны вә айны яратты, кояш, ай вә йолдызлар һава бушлыгында йөзеп йөрерләр.
21|34|Дөньяда синнән элек һичкемне мәңге калучы кылмадык, әйә син үлеп тә имансызлар әллә мәңге калырлармы?

21|35|Барча кеше үлем ачысын татучыдыр, Без сезне сырхау, ачлык кеби яманлык илә вә сәламәтлек, байлык кеби яхшылык белән сыныйбыз, яки саваб белән гөнаһ арасында сезне сыныйбыз, боларны сезгә фетнә кылып сынау йөзеннән, соңра хөкем ителергә Безгә кайтырсыз.
21|36|Ий Мухәммәд г-м, сине кәферләр күрсәләр, мәсхәрә итеп: "Шушы ирме сезнең сынымнарыгызны гаепләп зекер итүче", - диләр. Ә үзләре Аллаһ зекерен вә вәгазен инкяр итәләр.
21|37|Кеше ашыгучан булып халык ителде! Ий мөшрикләр ґәзабыбызны сезгә бик тиз күрсәтербез, "ґәзаб булса тизрәк булсын" - дип мине ґәзабка ашыктырмагыз!
21|38|Кәферләр әйтерләр: "Вәгъдә ителгән кыямәт кайчан була, хәбәр бирегез, әгәр вәгъдәгез дөрес булса".
21|39|Кәферләрнең йөзләреннән вә аркаларыннан җәһәннәм утының китмәячәген һәм уттан котылырга ярдәмче да табылмаячагын дөньяда вакытта белсәләр, әлбәттә, Аллаһуга каршы сүз әйтмәсләр иде һәм Аллаһуның әмереннән чыкмас иделәр.
21|40|Бәлки кыямәт искәрмәстән килер, аларны хәйран калдырыр һәм кыямәтне кире җибәрергә кадир булмаслар, һәм аларга аз гына да вакыт бирелмәс.
21|41|Ий Мухәммәд г-м, синнән алдагы пәйгамбәрләр дә, кәферләр тарафыннан мәсхәрә ителделәр, ул кәферләрдән пәйгамбәрләрне мәсхәрә итүчеләренә Аллаһуның рисвай итүче ґәзабы иреште.
21|42|Аларга әйт: "Кичен вә көндез Аллаһ ґәзабыннан сезне кем саклый, әгәр ґәзабын җибәрсә сезне кем коткарыр? Бәлки алар Раббыларының вәгазеннән баш тартучылардыр.
21|43|Әйә аларның Безнең ґәзабыбыздан саклый торган Бездән башка Илаһәләре бармы? Бәлки аларның Илаһә дигәннәре үзен сакларга да көче җитмидер һәм алар Бездән котыла алмаслар.
21|44|Бәлки ул кәферләрне вә аталарын бу дөньяда файдаландырдык, хәтта гомерләре озын булды. Әйә алар күрмиләрме кәферләрнең җирен мөселманнар кулы белән алып, җирләрен киметәбез, мөселманнарныкын арттырабыз. Әйә алармы Аллаһны җиңүче?"
21|45|Әйт: "Мина Аллаһудан индерелгән Коръән аятьләре белән сезне куркытырмын, ләкин Аллаһ ґәзабы белән куркытылган чакта, минем иманга чакыруымны саңгырау кеше ишетмәс.
21|46|Әгәр аларны Раббыңның ґәзабыннан аз гынасы тотса, әлбәттә әйтерләр иде: "Вәй безгә һәлакәтлек килде, чөнки без шиксез залим булдык", - дип.
21|47|Кыямәт көне өчен Без гадел үлчәүне куярбыз, савабы киметелеп яки гөнаһы арттырылып, һичкемгә золым итү булмас, гәрчә яхшылыгы горчич орлыгы хәтле генә булса да аны үлчәүгә куярбыз. Хисаб итеп җәза бирмәк өчен Мин җитәрмен!
21|48|Тәхкыйк Без Муса илә Һарунга хак белән батыл арасын аеручы китап бирдек, вә наданлык караңгылыгында белем бирдек, вә Аллаһудан куркучы тәкъваларга ул китапны вәгазь итеп бирдек.
21|49|Алар күрмичә күргән кеби Аллаһудан куркалар, вә алар кыяматтән дә тетрәп куркучылардыр.
21|50|Вә ошбу Коръән кешеләр мохтаҗ булган нәрсәләрне ачык бәян итүчедер, кешеләр өчен күп хәерледер, аны Мухәммәд г-мгә индердек. Әйә сез имансызлар Коръәнне инкяр итәсезме?
21|51|Тәхкыйк Ибраһим г-мгә бәлагатькә ирешмәс борын ук файда белән зарарны аерырлык белем бирдек, аңа биргән нәрсәбезгә аның әһел икәнен белер идек.
21|52|Атасына вә кавеменә әйтте: "Сез бик нык бирелеп даим гыйбадәт кылган бу сурәтләр, алар нәрсә".

21|53|Әйттеләр: "Аталарыбызны шул сурәтләргә гыйбадәт кылучылар таптык, без дә шул сурәтләргә гыйбадәт кылабыз".
21|54|Ибраһим әйтте: "Тәхкыйк сез үзегез вә аталарыгыз ачык адашуда булдыгыз".
21|55|Әйттеләр: "Аталарыбыз адашкан булса, әйә син хак юл белән килдеңме яки бу сүзләреңне безгә уйнап сөйлисеңме?"
21|56|Ибраһим әйтте: "Бәлки сезнең Раббыгыз – җир вә күкләр Раббысыдыр, Ул җир, күкләрне халык кылды, бу эшләрнең хаклыгына мин – шаһитларданмын".
21|57|Аллаһ исеме илә ант итеп, әйтәм сынымнарыгызны җимерермен, сез алар яныннан киткән вакытыгызда.
21|58|Мөшрикләр китеп беткәч, Ибраһим балта белән тәреләренваклады, мәгәр бер зур тәрене калдырды, мөшрикләр килгәч, кем ватканын шул тәредән сорасыннар өчен.
21|59|Мөшрикләр килеп күргәч әйттеләр: "Безнең Илаһәләребезгә бу әдәпсезлекне кем кылды? Тәхкыйк ул кеше, залимнәрдән".
21|60|Әйттеләр: "Бер егетне ишеттек ул, безнең Аллаларыбызны ґәепләп сөйли иде, ул егеткә Ибраһим дип әйтелә".
21|61|Намруд вә башкалары әйттеләр: "Ул Ибраһимме тотып китерегез кешеләр күз алдына – шаять күргән кешеләр шәһадәт бирерләр".
21|62|Әйттеләр: "Ий Ибраһим, безнең Илаһәләребезгә бу эшне син эшләдеңме?
21|63|Ибраһим әйтте: "Бәлки бу эшне ошбу зур тәрегез эшләде, үзен калдырып кечкенә тәреләргә гыйбадәт кылганыгыз өчен хурланмышдыр, инде ватылган тәреләрдән сорагыз, әгәр алар сөйләшә торган булсалар".
21|64|Намруд вә кавеме гакыл, фикерләренә кайтып уйлап тордылар, һәм бер-берсенә әйттеләр: "Ошбу сөйләшми торган нәрсәләргә гыйбадәт кылып сез залим булдыгыз".
21|65|Соңра дәлилләре булмагач, оялып Ибраһим алдында башларын иделәр, һәм әйттеләр: "Тәхкыйк беләсең, безнең тәреләребез сөйләшмиләр, алардан ничек сорыйк?"
21|66|Ибраһим әйтте: "Әйә сез Аллаһудан башка файда итәргә дә, зарар итәргә дә кече җитмәгән нәрсәләргә гыйбадәт кыйласызмы?
21|67|Сезгә һәм Аллаһудан башка гыйбадәт кылган нәрсәләрегезгә – кабахәтлекдер! Шуны да аңламыйсызмы?
21|68|Ачулары кабарып Намруд вә кавеме әйттеләр: "Ул Ибраһимне утка салып яндырыгыз, әгәр үзегезнең тәреләрегездән ярдәм сорый торган булсагыз, Ибраһимне яндырырга алардан ярдәм сорагыз!
21|69|Ибраһимне тау хәтле утка ыргыттылар, Ибраһим дөнья утыннан курыкмады, күңеле тыныч булды. Әйттек: "Ий ут, Ибраһимгә салкын бул, һем салкынлык белән дә зарар тидермә", – дип.
21|70|Алар Ибраһимгә мәкер вә зарар теләделәр. Һәм Без аларны хәсрәтләндерүчеләрдән кылдык. "Күпме генә көч куйсалар да максатларына ирешә алмадылар, бөтен көчләре җилгә очты".
21|71|Ибраһим белән Лутны үзебез бөтен галәм өчен бәрәкәтле кыйлган Шам җиренә күчереп залим кавемнәреннән коткардык.
21|72|Ибраһимгә Исхак илә Ягъкубны бүләк итеп бирдек, вә барчаларын изгеләр кылдык.
21|73|Аларны әмеребез белән кешеләрне хак дингә күндерүче Имамнар кылдык һәм аларга хәерле эшләрне вәхий кылдык, вә намаз укуны, зәкят бирүне вәхий иттек, вә алар Безгә генә ихлас гыйбадәт кылучы булдылар.
21|74|Дәхи Лут г-мгә хикмәт вә белем бирдек вә аны кабахәт вә нәҗес эшләрне эшләүче Садум кавеменнән коткардык, тәхкыйк алар яман холыклы фәсыйк кавем иделәр.
21|75|Вә Лутны рәхмәтебезгә керттек, әлбәттә ул изге кешеләрдәндер.

21|76|Вә Нухны рәхмәтебезгә керттек, ул Луттан элек кавеменең, һәлак булуы өчен дога кылды, догасын кабул иттек вә үзен һәм аңа ияргән мөселманнарны олугъ туфаннан коткардык.
21|77|Вә аятьләребезне ялган диюче кәферләр зарарыннан сакланырга ярдәм бирдек, ул кәферләр бик явыз кавем иделәр, шуның өчен һәммәсен туфанга батырып һәлак иттек.
21|78|Вә Дауд илә Сөләйманны дә хәтерләгез, бер кешенең игенен башка кешенең куйлары кич белән кереп, ашап вә таптап юкка чыгарган иделәр, шул хакта алар икесе хөкем иттеләр, вә Без аларның хөкемнәренә шаһит булдык.
21|79|Иген хакында дөрес хөкем итүне Сөләйманга аңлаттык. Дауд, тапталган иген бәрабәренә иген хуҗасына куйларны бирергә хөкем итте. Бу вакытта Сөләйман 13 яшендә иде, атасы Даудның хөкеменә риза булмыйча, бу хөкемнән яхшырак хөкем бар диде. Ул әйтте: "Куйлар вакытлыча иген хуҗасына бирелсен, иген хуҗасы куйларның сөтеннән вә йоннарыннан файдаланып торсын. Ә куйлар хуҗасы, җирне эшкәртеп иген чәчеп үстереп бирсен, аннары куйларын кайтарып алыр", - дип. Аларга һәр икесенә файдалы белем вә шәригать хөкемнәрен бирдек, вә Даудка тауларны һәм кошларны ияртеп, Дауд белән бергә тәсбих әйтерләр иде. Вә Без бу әйтелгәннәрне барын да эшләдек.
21|80|Вә Даудка сезнең өчен сугыш киемнәрен тегергә өйрәттек, ул киемнәр белән сезне кылыч зарарыннан сакламак өчен. Әйә сез шуның өчен шөкер итәсезме?
21|81|Вә Сөләйманга каты искүче җилне ихтыяр иттек, ул җил Сөләйманны күтәреп, аның әмере белән Без бәрәкәтле кылган җиргә барыр булды. Без һәр нәрсәне белүче булдык.
21|82|Дәхи Сөләйманга шайтаннарны итагать иттердек, диңгезгә чумып җәүһәр ташларын чыгара торганнарын вә диңгезгә чумудан башка да эшләрне беләләр иде. Вә Без аларны карап тордык Сөләйманга итагать итсеннәр өчен.
21|83|Вә Әййубне дә хәтерләгез, Ул Раббысына дога кылды: "Ий Раббым мине сырхау вә катылык тотты, вә Син рәхмәт итүчеләрнең иң рәхимлесе, миңа да рәхмәт ит".
21|84|Без аның догасын кабул иттек вә аңарда булган сырхау һәм бәлане җибәрдек вә анар өй әһелләрен кайтарып бирдек, вә балаларын, малларын ике өлеш арттырып бирдек үз хозурымыздан рәхмәт йөзеннән, вә Аллаһ колларына гыйбрәт булсын өчен.
21|85|Вә Исмагыйлне, вә Идрисне, вә Зүл-кифелне хәтерләгез, боларның барчасы бәла-казаларга сабыр итүчеләрдән иде.
21|86|Без аларны рәхмәтебезгә керттек, чөнки алар чын изгеләрдән иделәр.
21|87|Йунусны да хәтерләгез, ачуланып кавеменнән аерылып китте, ул уйлады кавемен ташлап киткән өчен Безнең аңа хөкем булмас дип. Ул караңгыда яки балык эчендә дога кылып әйтте: "Йә Аллаһ синнән башка һич Илаһә юк, мәгәр син генә, Сине һәр кимчелектән пакь дип беләмен, Синең рөхсәтеңнән башка кавемемне ташлап китүем белән үземә золым итүчеләрдән булдым".
21|88|Аның догасын кабул иттек, вә аны кайгысыннан коткардык, әнә шулай мөэминнәрне коткарабыз.
21|89|Вә Зәкәрьяне дә хәтерләгез, Раббысына дога кылып әйтте: "Йә Рабби мине баласыз ялгыз калдырма, бит Син варисларның иң хәерлесесең!"
21|90|Аның догасын кабул иттек, вә аңа Яхъяны бирдек, вә аның хатыны бала тудырмый торган иде, тудыра торган кылдык, алар яхшы эшләргә ашыгучы булдылар, вә Безнең хозурымызда булган сәвабка кызыгып һәм куркып дога кылалар иде, һәм Бездән даим куркучы булдылар.
21|91|Дәхи фәрҗене саклаучы хәзрәт Мәрьямне хәтерләгез, Җәбраилне җибәреп җиңеннән өрдердек, һәм Гыйсага йөкле булды, вә Мәрьямне һәм угълы Гыйсаны бөтен галәмгә могҗиза кылдык.

21|92|Ий мөселманнар ошбу Ислам милләте бер шәригать булганы хәлдә сезнең динегездер, төрле юлга бүленмәгез, вә Мин сезнең Раббыгызмын, Миңа гына гыйбадәт кылыгыз!
21|93|Аллаһудан курыкмаган кешеләр, төрле мәзһәбләргә бүленделәр, бит барчалары да ахирәттә җаваб бирер өчен Миңа кайтырлар.
21|94|Берәү мөэмин булганы хәлдә изге гамәлләр кылса, аның тырышып Аллаһ юлына көч куювына инкяр яки оныту булмас, аның кылган эшләрен әлбәттә язарбыз.
21|95|Без һәлак иткән шәһәр кешеләренең дөньяга кайтмаклары хәрамдыр.
21|96|Хәтта Йәэҗүҗ вә Мәэҗүҗнең диварлары ачылганга чаклы, вә алар барчасы һәр югары урыннан мәхшәр җиренә килеп җыелырлар.
21|97|Аллаһуның хак вәгъдәсе белән булган кыямәт якынлашты, ул көндә куркуның катылыгыннан динсезләрнең күзләре йомылмыйча ачык булып калыр, вәй безгә үкенеч тәхкыйк бу көннең килүеннән гафил булдык, бәлки Аллаһуга итагать итмичә залим булдык, диярләр.
21|98|Аллаһ әйтер: "Ий мөшрикләр сез вә сынымнарыгыз һәм шайтаннарыгыз, әлбәттә, җәһәннәм утыннарысыз, ул җәһәннәмгә сез дә керерсез.
21|99|Әгәр сезнең гыйбадәт сынымнарыгыз чыннан да Аллаһ булсалар әлбәттә җәһәннәмгә кермәс иделәр, мөшрикләр вә сынымлар һәммәсе җәһәннәмдә мәңге калучылардыр.
21|100|Ут эчендә аларның сулаулары каты булыр, ләкин алар анда үзләренең сулышларын вә башка тавышны ишетмәсләр чөнки ут бик каты кайнар.
21|101|Аллаһуга итагать иткән мөэминнәргә җәннәт шатландыруыбыз алдан булган иде, ул мөэминнәр җәһәннәмнән ераклаштырылдылар.
21|102|Алар җәннәткә кергәннән соң җәһәннәмдәге яман тавышларны ишетмәсләр, алар җәннәттә нәфесләре теләгән нәрсәләрдән файдаланып анда мәңге булырлар.
21|103|Аларны олугъ сурның өрелмәге көендермәс, аларны фәрештәләр җәннәт ишегеннән каршы алып, Бу шатлыклы көн сезгә вәгъдә ителгән көн диярләр.
21|104|Хәтерләгез шул көнне, ул көндә күкне турарбыз фәрештә кешеләргә гамәл дәфтәрләрен тураган кеби, Без әүвәл башлап халык кылганыбыз кеби һәр нәрсәне әүвәлге сурәтенә кайтарырбыз, бу Безнең өстебезгә алган хак вәгъдәбездер, тәхкыйк Без вәгъдәбезне үтәүче булдык.
21|105|Тәүрат соңында Даудның Зәбурында яздык: "Дөреслектә җәннәт җиренә Минем изге колларым варис булырлар", - дип.
21|106|Дөреслектә ошбу Коръәндә гыйбадәт кылучы кавем өчен җәннәткә керергә җитәрлек дәлилләр бар.
21|107|Ий Мухәммәд г-м Без сине җибәрмәдек, мәгәр галәмнәргә рәхмәт өчен генә җибәрдек.
21|108|Әйт: "Миңа вәхий ителде тәхкыйк сезнең Илаһәгез - ялгыз бер генә Аллаһ, әйә сез ихлас күңел белән Ул - Аллаһуга итагать итәсезме?
21|109|Әгәр Аллаһуга итагать итүдән баш тартсалар, аларга әйт: "Мин сезгә Аллаһ хөкемнәрен барчагызга да бер тигез ирештердем, вәгъдә ителгән кыямәт көне якынмы яки еракмы дип сорыйсыз, мин үзем дә белмим кайчан булачагын.
21|110|Аллаһ сезнең кычкырып сөйләгән сүзләрегезне дә, яшереп сөйләгән сүзләрегезне дә белә.
21|111|Мин белмим, бәлки кыямәтнең вакыты яшерен булуы сезгә имтихандыр, вә әҗәлегез җиткәнче файдаланудыр.
21|112|Мухәммәд г-м әйтте: "Йә Рабби, безнең белән кәферләр арасын хаклык белән хөкем ит! Безнең Раббыбыз - рәхимледер, ий мөшрикләр, сез Аллаһуны тиешсез сыйфат белән сыйфатлавыгызны кире кайтару өчен Аллаһудан ярдәм соралады́р.

22|1|Ий кешеләр, Раббыгыздан куркыгыз, Аңа гөнаһлы булудан сакланыгыз! Дөреслектә кыямәт зәлзәләсе олугъ куркыныч эштер.
22|2|Ул көнне күргән һәр имезүче хатын имезә торган баласын онытыр, вә һәр йөкле хатын йөген вакытсыз төшерер, вә ул көндә кешеләрне исерек күрерсең, алар хәмер эчеп исерек түгел, ләкин Аллаһ ґәзабы катыдыр, куркып гакыллары китәр.
22|3|Кайбер кешеләр, Аллаһ хакында яки Аның, дине хакында дәлилсез Коръән юлында булган хак мөэминнәр белән тартышыр, вә диннән чыккан шайтанга иярер.
22|4|Берәү шайтанга яки кәфергә иярсә, әлбәттә ул кешене шайтан адаштырыр, һәм җәһәннәм ґәзабына алып китәр дип хөкем ителде.
22|5|Ий кешеләр, әгәр каберләрдән терелеп кубарылудан шикләнсәгез, фикерләп карагыз төп атагыз Адәмне балчыктан халык кыйлдык, соңра нәселегезне үрчетер өчен бер тамчы мәни суыннан, соңра ул – суны оешкан кан кылдык, соңра ул канны ит кисәге кылдык, кирәк – ул сурәтләнгән булсын, кирәк – сурәтләнмәгән булсын, шул эшебез белән сезгә кодрәтебезне белдермәк өчен. Вә аналар карынында үзебез теләгәнчә билгеле вакыт тотабыз, соңра бала булганыгыз хәлдә чыгарабыз, соңра камил гакылга вә куәткә ирештерәбез. Сезнең кайберегез яшьли үләдер, вә кайберегез каты картлык загыйфьлегенә ирешәдер, хәтта белгәннәрен онытып бетерәдер. Җирне күрерсең язгы якта үләнсез такыр хәлдә, әгәр су индерсәк терелеп хәрәкәтләнер вә кабарып күтәрелер һәм үстерер һәрбер үсемлектән ирле-хатынлы яхшы үсемлекләрне.
22|6|Бу эшләр Аллаһ үзе вә Аның һәр эше хак булган өчен. Ул кыямәт көнне үлекләрне тергезер, вә Ул һәр нәрсәгә кадир.
22|7|Тәхкыйк кыямәт килүчедер, аның килүендә һич шик юк, әлбәттә, Аллаһ кабердәге үлекләрне кубарыр.
22|8|Бәгъзе кешеләр үзе һидәяттә булмаганы хәлдә дәлилсез һәм хакыйкать яктылыгы булган Корьәннән башка кешеләр белән тартышыр.
22|9|Тәкәбберләнеп Аллаһуның Коръән юлына чакыруын инкяр иткән хәлдә кешеләрне Аллаһ юлыннан адаштырырга тырышыр, ул кешегә дөньяда ләгънәт вә хурлыктыр, вә Без аны ахирәттә яндыручы ґәзабка тартырбыз.
22|10|Бу ґәзаб сиңа ике кулың белән кәсеп иткән динсезлегең сәбәпледер, бит Аллаһ колларына золым итүче түгел.
22|11|Бәгъзе кешеләр, шикләнеп, ышаныр-ышанмас кына Аллаһуга гыйбадәт кылалар, әгәр аларга дөнья уңышы килсә, аңа күңелләре карарланып шатланалар, әгәр аларга бәла-каза килсә, мөртәт булып имансызлык якка китәләр, андый кеше дөньяда вә ахирәттә бәхетсез булып хәсрәттә, бу хәсрәт ачык олугъ хәсрәттер.
22|12|Зарар да, файда да итә алмый торган Аллаһудан башка нәрсәдән ярдәм сорар, бу эш хактан бик ерак адашудыр.
22|13|Файдасына караганда зарары якынрак нәрсәгә гыйбадәт кыйлыр, Аллаһ урнына тотылган ул нәрсә ни явыз ярдәмче, вә ни явыз иптәштер.
22|14|Дөреслектә Аллаһ, иман китереп Аңа итагать итеп изге гамәлләр кылган мөэминнәрне төрле татлы елгалар агучы җәннәтләргә кертер, әлбәттә, Аллаһ теләгәнен эшләүче.
22|15|Берәү зан итсә ягъни Аллаһ, Мухәммәд г-мгә дөньяда һәм ахирәттә ярдәм бирмәс дип әйтер булса, ул кеше көче житсә, аркан сузып күккә менсен, аннары Мухәммәд г-мгә килә торган вәхийны яки ярдәмне киссен, соңра карасын бу хәйләсе аның ачуын китererме? Ягъни ничек кенә ачуланса да, ни генә кылса да, аның Аллаһ эшенә каршы тора алмас.
22|16|Әнә шулай Корьәнне индердек һәрнәрсәне ачык баян итүне аятьләр белән, Аллаһ ул Корьән белән теләгән кешесен хак юлга күндерер.

22|17|Дөреслектә иманлы мөэминнәр, яһудиләр, йолдызларга табынучылар, насараләр, төрле нәрсәгә табынучылар һәм ислам динендә булып та мөшрик булган кешеләр, Аллаһ аларны кыямәт көнендә, әлбәттә аерыр, һәркайсына тиешле җәза бирмәк өчен. Аллаһ һәрнәрсәне күрүче вә белүче.
22|18|Беләсеңме, дөреслектә Аллаһуга җирдә һәм күкләрдә булган мәхлуклар сәҗдә кылалар: кояш, ай, йолдызлар, таулар, агачлар, хайваннар, һәм күп кешеләр, вә кешеләрнең күбрәгенә динсез булганнары өчен ґәзаб лязем булды! Аллаһ, берәүне хур итсә, ул кешегә хөрмәт булмас. Әлбәттә, Аллаһ теләгән эшен эшләүче.
22|19|Ошбу мөэминнәр фиркасы илә кәферләр фиркасы Раббиларының дине хакында низагълаштылар, ислам динен тотмаган кешеләргә уттан киемнәр кисәрләр һәм кидерерләр, җәһәннәмнең кайнар суы аларның башыннан коелыр.
22|20|Ул суның кайнарлыгыныннан аларның карыннарында булган нәрсәләр һәм тиреләре эрер.
22|21|Вә алар өчен тимердән камчылар булыр, аның белән сугылырлар.
22|22|Һәркайчан ул уттан чыгарга теләсәләр үзләренә ирешкән хәсрәттән котылмас өчен, утка кире кайтарылырлар һәм яндыручы ґәзабны татыгыз, диелер.
22|23|Аллаһ, иман китереп изге гамәлләр кылган мөэминнәрне асларыннан татлы елгалар агучы җәннәтләргә кертер, алар анда алтын беләзекләр вә лүэ-лүэ (энҗе) ташлары белән бизәнерләр вә киемнәре яшел ефәктән булыр.
22|24|Алар сүзнең пакь яхшы булганына күндерелделәр ул "Ля Илаһә иллаллаһ" сүзедер, янә алар Аллаһуның мактаулы юлына күндерелделәр, ул юл "Ислам" динедер.
22|25|Дөреслектә кәферләр, кешеләрне Аллаһ юлыннан һәм дә мәсҗид Хәрам юлыннан тыялар, ул Мәсҗидне кешеләр өчен гыйбадәт йорты кыйлдык, анда торучыга да, ягадан китүчегә дә бертигез булганы хәлдә, берәү ул Мәсҗидтә золым белән гөнаһ эшләргә теләсә, Без аны рәнҗеткүче ґәзабтан татытырбыз.
22|26|Дәхи хәтерләгез, Ибраһимга Кәгъбәнең урынын бәян иттек, вә аңа әйттек: "Миңа һичнәрсәне тиңдәш итмәгел, вә Минем өемне ягадан килеп таваф итүчеләргә, вә анда торучыларга, вә намаз укучыларга пакьләгел, анда ислам диненә хыйлаф бер гамәл дә булмасын.
22|27|Кешеләрне хаҗга чакырып кычкыр, җәяү йөреп сиңа килерләр, вә арык дөяләргә атланып килерләр, ул дөяләр ерак юлларның һәрбереннән килерләр.
22|28|Хаҗиларның дөньяларына вә диннәренә файда китерсеннәр өчен, һәм тәшрыйк кеби билгеле бәйрәм көннәрендә Аллаһ исемен күп зекер итсеннәр өчен дөя, сыер вә куйлар белен ризыкландыруына шөкер итеп, хаҗда салган корбан итләрен атагыз һәм каты фәкыйрьгә ашатыгыз.
22|29|Соңра чәч, мыек, тырнак кебиләрне кисеп артыгын бетерсеннәр, вә нәзерләрен үтәсеннәр, вә Минем иске өем Кәгъбәне таваф итсеннәр.
22|30|Зекер ителгәннәр хаҗ гамәлләредер, берәү Аллаһ хөкемнәрен вә Кәгъбәне зурласа, аның зурлавы Аллаһ хозурында, аның өчен хәерледер. Сезгә дөя, сыер вә куй, кәҗә хәләл булды, мәгәр Коръәндә хәрамлыгы зекер ителгән нәрсәләр хәләл түгел, тәреләрдән сакланыгыз нәҗестән сакланган кеби һәм ялган, боһтан һәм пычрак сүзләрдән сакланыгыз!
22|31|Батыл диннән Аллаһ диненә күчкәнегез хәлдә Аллаһуга мәхлукны тиңдәш итмичә, хаҗ гамәлләрен үтәгез, берәү Аллаһуга мәхлукны тиң итсә, гүя ул мөшрик күктән егылып төште, дәрхәл кошлар өзгәләде, яки аны җил очырып ерак җиргә алып китте котылу һич мөмкин булмас.
22|32|Эш әнә шулай Аллаһ хөкемнәре зекер ителде, берәү Аллаһ динен яки хаҗ гамәлләрен зурласа, бу күңелләрендә тәкъвалык булган кешеләрнең эше.
22|33|Корбанга чалачак хайваннарда чалганчы сезнең өчен файдалар бардыр, соңра ул корбанлыкларның чала торган урыннары Кәгъбәтүллаһ хозурындадыр.

22|34|Барча мөэмин җәмәгате өчен корбан чалырга урын кылдык ягъни хаҗга бармаган мөэминнәр өйдә корбан чалырлар, Без аларга биргән дөя, сыер, куйларны корбан итеп чалганда Аллаһ исемен зекер итсеннәр, бит сезнең Илаһәгыз ялгыз бер Аллаһ. Аңа кайтыгыз вә итагать итегез, ихлас мөэминнәрне җәннәт белән шатландыр.
22|35|Ул ихлас мөэминнәргә Аллаһ зекер ителсә, аларның йөрәкләре тетрәр һәм ирешкән бәла казага сабыр итәрләр, вә намазларын вакытында үтәрләр, вә Без биргән малдан Аллаһ күрсәткән урыннарга садака бирерләр.
22|36|Корбан дөяләрен Аллаһ диненең галәмәтләреннән кылдык, аларда сезнең өчен дөньяда файда, ахирәткә сәваб бар, өч аякларында торган хәлләрендә бугазлаган вакытыгызда Аллаһ исемен зекер итегез, әгәр бугазлагач яннары илә җиргә төшсәләр, аларны ашагыз вә канәгатьле фәкыйрьгә вә оялып сораучы фәкыйрьгә ашатыгыз! Ул дөяләрне аяк өстендә бугазлауны бәян иткәнебез кеби аларны сезгә файдаландырдык, шаять шөкер итәрсез.
22|37|Чалган дөяләрегезнең итләре вә каннары Аллаһуга ирешмәс ләкин сездән Аллаһуга тәкъвалык вә изге гамәлләр ирешер, әнә шулай Аллаһ дөяләрне сезнең файдагызга бирде, сезне туры юлга күндергәне өчен Аллаһуны зурлап тәкбирләр әйтүегез өчен, яхшы эшле изгеләрне җәннәт белән шатландыр!
22|38|Аллаһ, мөэминнәрдән кәферләрнең золымын җибәрер, Аллаһ, әлбәттә, хыянәтче, көферлек кылучыны яратмый.
22|39|Кәферләр өстенә сугыш белән барырга мөэминнәргә Аллаһудан рөхсәт бирелде, кәферләрдән золым күргәннәре өчен, тәхкыйк Аллаһ мөэминнәргә ярдәм бирергә кадир.
22|40|Ул кәферләрдән золым күрүче мөэминнәр: "Безнең, Раббыбыз Аллаһ", - дип әйткән өчен йортларыннан чыгарылдылар. Әгәр Аллаһу тәгаләнең залим кешеләрне гадел кешеләр белән бастырып мазлумнарны яклавы булмаса иде, әлбәттә, манахларның сумгалары, насараларның чиркәүләре, яһүдләрнең гыйбадәт йортлары вә мөселманнарның Аллаһуның исеме күп зекер ителә торган мәсҗидләре егылып, җимерелер иде. Аллаһ ризалыгы өчен ислам диненә нинди юл белән булса да ярдәм итүчегә, әлбәттә, Аллаһ ул кешегә ярдәм бирер, Аллаһ куәт иясе вә һәр эштә җиңүче.
22|41|Йортларыннан чыгарылган мөэминнәрне бер җиргә урынлаштырсак, алар намазларын вакытында укырлар, вә зәкятләрен бирерләр һәм кешеләрне яхшылыкка Коръән юлына өндәрләр, һәм гөнаһлы эшләрдән тыярлар, эшләрнең ахыры Аллаһуга хастыр.
22|42|Ий Мухәммәд г-м әгәр сине ялганчы дисәләр, бу кәферләрдән элек Нух кавеме Нухны ялганчы диделәр, вә Гад кавеме Гадны, Сәмуд кавеме Сәмудны ялганчы диделәр.
22|43|Намруд кавеме Ибраһимне, Лут кавеме Лутны.
22|44|Мәдйән кавеме Шөґәебне ялганчы диделәр, вә Муса да ялганга тотылды. Кәферләргә әҗәлләре җиткәнче ирек бирдем, соңра аларны ґәзаб белән тоттым, аларга Минем мәкерем ничек булды?
22|45|Кешеләре залим булган күпме шәһәрне һәлак иттек, биналарының түшәмнәре ишелгән, аннары түшәмнәр өстенә диварлары ишелгән вә кешеләре һәлак булып күпме коелар һәм күпме өйләр буш калганнар.
22|46|Әйә алар җир өстендә йөрмиләрме, йөрсәләр һәлак булган шәһәрләрне күреп гыйбрәт алырлар иде, һәм күңелләре йомшарып Аллаһуның ґәзабын аңнар иделәр, һәм колаклары да хак сүзләрне ишетә торган булыр иде, бит маңгай күзенең сукыр булуы Аллаһуны танып мөселман булудан мәхрүм итмәс мәгәр күкрәк эчендәге күңел сукыр булса - ул мәхрүм итәр.
22|47|Кәферләр, ґәзабны синнән ашыктырып сорыйлар, бит Аллаһ вәгъдәсенә хыйлафлык итмәс, киләсе ґәзаб аларга, әлбәттә, килер, Раббың хозурында аларның ґәзаб көннәре, сез саный торган көннәрнең мең елы кеби озындыр.

22|48|Күпме шәһәрнең залим кешеләренә вакыт бирдем, иман китермәделәр, соңра ґәзаб белән тоттым, ахирәттә кайтмаклары Миңадыр.
22|49|Әйт ий Мухәммәд г-м: "Ий кешеләр әгәр иман китермәсәгез, мин сезне фәкать Аллаһ ґәзабы белән куркытучымын ачык аңлатып".
22|50|Дөреслектә иман китереп Коръән юлы белән изге гамәлләр кылган мөэминнәргә Аллаһуның ярлыкавы һәм җәннәт нигъмәтләредер.
22|51|Мөэминнәр көчсез дип Безнең аятьләребезне ялганга чыгару өчен тырышкан кәферләр – җәһәннәм әһелләредер.
22|52|Синнән элек тә расүл вә пәйгамбәр җибәрмәдек мәгәр җибәргән расүл вә пәйгамбәр бер нәрсәне сөеп теләсә, шайтан аның теләгән нәрсәсенә вәсвәсәсене салыр иде, шайтан салган нәрсәне Аллаһ бетерер, вә аларга биргән аятьләрен мәхкәм таза кылыр иде, бит Аллаһ белеп һәм хикмәт белән эш кыйлучы.
22|53|Аллаһ шайтан вәсвәсә кылган нәрсәне күңелләрендә хакны кабул итмәү авыруы булган кешеләргә вә имансызлык белән күңелләре каралып каткан кешеләргә фетнә кылды, Коръән белән гамәл кылмаучы залимнәр, шиксез хактан бик тә ерак булганнары хәлдә хыйлафлыкталар.
22|54|Чын белем ияләре Коръәнне Раббыңнан иңгән хак китап дип белсеннәр өчен, ягъни алар Коръәннең хаклыгын белеп шайтан юлына кермәсләр вә Коръән юлыннан чыкмаслар, Коръәннең һәр сүзенә ышанырлар вә күңелләре Коръәнгә мәхәббәт итәр, иман китереп Коръән белән гамәл кылган кешеләрне, әлбәттә, Аллаһ туры юлга күндерүче.
22|55|Кәферләр Коръәнгә шикләнүләрен бетермәсләр (иман китермәсләр) аңсызлан кинәт кенә кыямәт килгәнгәчә, яки нәселләрне бетерә торган ґәзаб килгәнгәчә.
22|56|Кыямәт көнендә патшалык ялгыз Аллаһ кулында булыр, кешеләр арасында гаделлек илә хөкем итәр, иман китереп изге гамәлләр кылган мөэминнәргә нигъмәтләр белән тулган җәннәтләр булыр.
22|57|Имансыз булып Безнең аятьләребезне ялган диючеләргә ниһаять, каты ґәзаб булыр.
22|58|Хак мөэминнәр Аллаһ юлында дин өчен күчеп киттеләр, соңра кәферләрдән үтерелделәр яки үлделәр, әлбәттә аларны Аллаһ күркәм ризык белән ризыкландырыр, Аллаһ ризык бирүчеләрнең хәерлесе.
22|59|Дәхи аларны яхшы урынга хөрмәтләп кертер, алар Аллаһудан риза булырлар, әлбәттә, Аллаһ һәркемнең күңелен вә эшен белүче вә мөэминнәргә йомшактыр.
22|60|Эш Без әйткәнчәдер. Берәү икенче берәүдән зарар күреп, үзенә ирешкән зарар хәтле белән зарар ирештерүчедән үч алса, соңра бу үч алучыга икенче мәртәбә зарар ирештерелсә, ул икенче мәртәбә зарар күрүчегә, әлбәттә, Аллаһ ярдәм бирер, дөреслектә Аллаһ мөэминнәрне гафу итүче вә гөнаһларын ярлыкаучы.
22|61|Аллаһуның гадел хөкемнәре яки ярдәмнәре, шуның өчендер Аллаһ кичне көндез урынына кертер вә көндезне кич урынына кертер, Аллаһ сүзләрне ишетүче, һәрнәрсәне күрүчедер.
22|62|Янә ул ярдәм Ул – хак Аллаһ булганы өчендер, һәм мөшрикләрнең Аллаһудан башкага гыйбадәт кылган нәрсәләре – батыл булганы өчендер, һәм Аллаһ – бөек вә олугъ булганы өчендер.
22|63|Күрәсеңме, Аллаһ күктән яңгыр индерер, аның белән җир йөзе яшелләнер, Аллаһ вак һәм нечкә нәрсәләрне белүче Ләтыйфдер, һәр нәрсәдән хәбәрдар.
22|64|Җирдә вә күкләрдә булган нәрсәләр Аның мөлкедер, дөреслектә Ул – Аллаһ бай вә барча сыйфаты белән мактаулы.
22|65|Күрәсеңме, дөреслектә Аллаһ җир йөзендәге барча нәрсәне файдалану өчен сезгә тапшырды вә корабларны сезгә буйсындырды, Аллаһ ярдәме белән

диңгезләрдә йөрерләр, вә Ул күкне җиргә төшүдән тотадыр, мәгәр кыямәт көнне Аның теләге белән җиргә төшәр, әлбәттә Аллаһ кешеләргә йомшак вә рәхимледер.
22|66|Вә Ул – Аллаһ сезне юктан бар итеп тергезде, соңра сезне үтерер, соңра сезне янә тергезер, дөреслектә кеше Аллаһ нигъмәтләрен инкяр итүче.
22|67|Дин тотучыларның һәр фиркасы өчен шәригать кылдык, һәрберсе үз динен тотар, башка диндәге кешеләр Ислам дине хакында синең белән тартышмасыннар, кешеләрне Аллаһ дине – Исламга вә Аллаһуга гыйбадәткә чакыр, әлбәттә, син хаклыкка ирештерә торган туры юлдасың!
22|68|Әгәр Аллаһуга итагать итмәүчеләр дин эшләрендә синең белән тартышсалар, аларга әйт: "Аллаһ сезнең кылган эшләрегезне беләдер".
22|69|Кыямәт көнендә Аллаһ арагызда хөкем итәр хакны инкяр итеп тартышкан эшләрегез хакында.
22|70|Әйә белмәдеңме Аллаһуның җирдәге вә күкләрдәге нәрсәләрне белгәнлеген? Алар барчасы Ләүхүл-мәхфуздагы китапта язылмыш, сезне хөкем итмәк вә һәрнәрсәне белмәк Аллаһуга җиңелдер.
22|71|Мөшрикләр Аллаһудан башкага гыйбадәт кылалар, ләкин аларның бу эшләрен дөресләп Аллаһудан дәлил иңдерелмәде, үзләренең дә бу хакта белемнәре юк. Ягъни һичнәрсә аңламаганлыктан мәхлукка гыйбадәт кылалар. Мөшрик залимнәргә Аллаһ ґәзабыннан котылырга ярдәмче булмас.
22|72|Әгәр аларга ачык аңлатучы аятьләребез укылса, кәферләрнең йөзләрендә инкяр итү вә яратмау галәмәтләрен табарсың, аятьләребезне укучыларга ачуланып, аларның өсләренә сикерергә якын калдылар. Әйт: "Сезнең ошбу авызлыгыгыздан да явызырак нәрсәдән хәбәр биримме? Ул җәһәннәм утыдыр, Аллаһ аны кәферләргә вәгъдә итте, ул нинди яман кайтачак урындыр.
22|73|Ий кешеләр сезгә ґәҗәб мисал китерелде, аны ишетегез, Аллаһудан башка Илаһә тоткан сынымнарыгыз бер чебен дә халык кыла алмаслар, гәрчә бар да җыелсалар да, әгәр сынымнарыгыз өстеннән бернәрсәне чебен алып китсә, ул нәрсәне кире кайтарырга сынымнарыгыз кадир булмаслар, сынымга табынып аңардан ярдәм таләп итүче кеше дә загыйфь булды, ярдәм таләп ителмеш сыным да загыйфь булды.
22|74|Кешеләр Аллаһуны тиешле зурлау белән зурламадылар, Аллаһ куәтле вә җиңүчедер.
22|75|Аллаһ пәйгамбәрләргә килә торган илчене фәрештәләрдән ихтыяр итәр вә кешеләргә килә торган илчене кешеләрдән ихтыяр итәр, бит Аллаһ ишетүче вә күрүче.
22|76|Аллаһ фәрештәләрнең дә, кешеләрнең дә алларындагы эшләрен вә артларындагы эшләрен белер, эшләрнең барчасы Аллаһуга кайтарылмыш булыр.
22|77|Ий мөэминнәр, рөкугъ сәҗдә кылып намаз укыгыз, Раббыгызга гыйбадәт итегез вә мөселманнар арасында яхшылыкны кылыгыз шаять ґәзабтан котылырсыз.
22|78|Аллаһ юлында җиһад кылыгыз, ислам файдасына көчегез җиткән хәтле хак тырышу илә тырышыгыз! Ул – Аллаһ ислам дине өчен сезне ихтыяр итте, ислам динендә Аллаһ сезгә тарлык кылмады, бәлки киңлек кылды, бу иркен Ислам дине атагыз Ибраһим г-мнең милләтедер, Ул – Аллаһ Ибраһим милләтендә булган динчеләрне мөселман дип вә хәзерге Коръән белән гамәл кылучыларны да мөселман дип атады, кыямәт көнендә Мухәммәд г-м сезгә шаһид булсын өчен ки, сез аның шәригатен кабул иттегез, һәм үзегез мөселман булуыгыз белән башка кешеләргә шаһид булуыгыз өчен, намазларыгызны укыгыз, зәкятләрегезне бирегез, һәм Аллаһуга тапшырылып Аның хөкемнәренә таза ябышыгыз! Бит Ул сезнең ярдәмче мәүләгездер, Ул ни хуш мәүләдер вә ни хуш ярдәмчедер.
23|1|Тәхкыйк хак мөэминнәр ґәзабтан котылып мәңгелек сәгадәткә ирештеләр.

23|2|Алар намазларын хошугъ белән укыйлар, Аллаһудан куркып, кечерәяләр.
23|3|Янә алар буш сүзләрдән, файдасыз эшләрдән баш тарталар.
23|4|Вә малларының зәкятен бирерләр.
23|5|Вә алар гаурәт әгъзаларын күрсәтмәсләр һәм зинадан сакланырлар.
23|6|Мәгәр үз хатыннарыннан вә хуҗа булган җария хатыннан сакланмаслар моның өчен алар шелтә ителмәсләр.
23|7|Берәү үз хатыныннан вә җариясеннән башканы эстәсә, ягъни зина кылса, ул кешеләр хәләлдән хәрамга үтүчеләрдер.
23|8|Янә алар тапшырылган әманәтләргә вә биргән вәгъдәләргә хыянәт итмәсләр.
23|9|Вә намазларын вакытында укырлар.
23|10|Ошбу кешеләр хокукый җәннәт варисларыдыр.
23|11|Алар Фирдәүс җәннәтенә варис булырлар һәм алар анда мәңге калырлар.
23|12|Тәхкыйк Без Адәмне саф балчыктан яраттык.
23|13|Соңра Адәмнең нәселен ана карынында мәни кылдык.
23|14|Соңра мәнине каты кан итеп яраттык, соңра ул каты канны чәйнәлгән ит кеби кыйлдык, соңра ул итне сөяк иттек, соңра ул сөяккә ит кидердек, соңра аны икенче төрле халык иттек ягъни, аңа җан бирдек, яратучыларның күркәмрәге булган Аллаһ олугъ булды.
23|15|Соңра бармагыз да әҗәлегез җитеп мәет булырсыз.
23|16|Соңра кыямәт көнне терелеп кубарылырсыз.
23|17|Тәхкыйк өстегездә җиде күкне яраттык ул фәрештәләр юлыдыр, Без яраткан нәрсәләребездән гафил булмадык.
23|18|Янә Без кирәк хәтле итеп күктән су иңдердек, соңра ул суны җирнең чокырларында тотарбыз яңгыр яумаганда кешеләр файдалансын өчен, ул суны юк итәргә дә көчебез җитәдер.
23|19|Ул су белән сезгә хөрмә, йөзем бакчаларын кылдык, сезнең өчен ул бакчаларда куп җимешләр бар, аларны сез ашыйсыз.
23|20|Дәхи Синай тавында үсә торган зәйтүн агачын кылдык, ул агач ашаучылар өчен май һәм ризыкның төсен үзгәртә торган буяу чыгарадыр.
23|21|Дөреслектә дөя, сыер, куй, кәҗә хайваннарында сезнең өчен гыйбрәтләр бар, аларның корсакларындагы нәрсәдән сезне эчерәбез, аларның йон вә тиреләреннән дә сезгә күп файдалар бар вә аларның итләрен дә ашыйсыз.
23|22|Корыда дөяләргә суда корабларга йөкләнәсез.
23|23|Нухны кавеменә пәйгамбәр итеп җибәрдек, ул әйтте: "Ий кавемем Аллаһуга гыйбадәт кыйлыгыз Аңардан башка сезгә Илаһә юк мәгәр Аллаһ үзе генәдер, башкага гыйбадәт кыйлганыгыз өчен Аллаһудан курыкмыйсызмы?
23|24|Кавеменең имансыз олугълары әйттеләр: "Бу Нух сезнең кеби бер адәм генәдер, сездән артык булып баш булырга телидер, әгәр Аллаһ теләсә, әлбәттә сезгә фәрештәләрдән расүл җибәрер иде, бу Нух сөйләгән сүзләрне без аталарыбыздан, әүвәлгеләрдән ишетмәдек", - дип.
23|25|Ул Нух түгел, мәгәр җенле бер ирдер, җененнән аерылганын көтегез.
23|26|Нух әйтте: "Ий Раббым! Кавемем мине ялганга тотканнары өчен аларга каршы миңа ярдәм бир".
23|27|Нух г-мгә вәхий иттек Безнең әмер вә саклавыбыз илә бер көймә ясарга, аларны һәлак итү белән Безнең әмер килсә вә мичтә су кайнаса, ул көймәгә һәр җенестән бер ата, бер ана хайван алып кергел, вә өй әһелеңне һәм үзеңә ияргән мөселманнарны алып кергел, мәгәр шуны алып кермә - аның ґәзаблы булачагына Безнең сүзебез булган иде ки, хатыны вә бер угълыдыр, галимнәрне коткару хакында миңа сүз кушма, әлбәттә алар Туфанга батып һәлак булачаклар!

23|28|Ий Нух син вә синә ияреп мөселман булган кешеләр каймага кереп утырсагыз: "Мактау безне залим кавемнәрдән коткаручы Аллаһугадыр", - дип әйт!
23|29|Көймәдән төшкәч әйт: "Йә Рабби, мине мөбарәк булган урынга хәерле иңдерү илә иңдер, Син - иңдерүчеләрнең иң хәерлесесең!
23|30|Аллаһуга итагать итүче мөэминнәрнең әнә шулай котылуларында һәм залимнәрнең һәлак булуында гыйбрәтләр бар, Без аларны Нухны җибәреп имтихан кылдык.
23|31|Аларны батырганыбыздан соң Гад вә Сәмуд кавемен чыгардык.
23|32|Аларның үзләреннән Һуд вә Салихны пәйгамбәр итеп җибәрдек, Аллаһуга гына гыйбадәт кылыгыз бит сезнең Аллаһудан башка Илаһәгыз юктыр, әйә Аның ґәзабыннан курыкмыйсызмы?
23|33|Пәйгамбәрнең кавеменнән кәфер булып ахирәткә юлыгуны да инкяр итүче олугълары Без аларга дөньяда төрле нигъмәтләр бирдек, алар әйттеләр: "Бу пәйгамбәр түгел, мәгәр сезнең кеби бер кешедер, сезнең ашый юрганыгыздан ашар вә сезнең эчә торганыгыздан эчәр.
23|34|Әгәр сез үзегез кеби кешенең әмеренә итагать итсәгез, ул вакытта, әлбәттә, сез хәсрәтләнүчеләрсез.
23|35|Сез үлеп туфрак булып сөякләрегез дә итсез калгач, әйә ул терелеп кабердән чыгарсыз дип вәгъдә итәме.
23|36|Вәгъдә ителмеш терелүегез бик ерак, бик ерак.
23|37|Тереклек юк, мәгәр ошбу дөньяда гына, кайберебез үләр, кайберебез яшәр, югыйсә, без үлгәннән соң кубарылачак түгелбез.
23|38|Ул расүл түгел, мәгәр үлгәннән соң кубарыласыз, дип Аллаһуга ялганны ифтира итүче бер ирдер. Без аңа ышаначак түгелбез", - дип.
23|39|Рәсүлләре әйтте: "Йә Рабби, мине ялганчы дигәннәре өчен, мина ярдәм бир".
23|40|Аллаһ әйтте: "Алар аз заман эчендә, әлбәттә, сине ялганчы дигәннәре өчен үкенүче булып әверелерләр".
23|41|Аларны Җәбраилнең тавышы хак тоту илә тотты аларны кипкән үлән кеби кылдык, Аллаһуның рәхмәтеннән ераклык залим кавемнәргәдер.
23|42|Соңра алардан соң башка кавемнәрне чыгардык.
23|43|Бер өммәткә дә әҗәле вакытыннан элек килмәс һәм вакытыннан кичекмәс.
23|44|Соңра рәсүлләрне берсе артыннан берсен җибәрдек. Бер өммәткә расүле килсә, аны ялганга тоттылар. Без һәм аларны һәлак итүдә берсен икенчесенә ияртттек, үзләрен һәлак итеп сөйләргә хикәяләрен генә калдырдык, Аллаһуның рәхмәтеннән ераклык ышанмаган кешеләргәдер.
23|45|Соңра ачык аятьләребез вә көчле могҗиза белән Мусаны вә кардәше Һарунны пәйгамбәр итеп җибәрдек.
23|46|Фиргаун вә аның олугъларына тәкәбберләнделәр вә Ягъкуб балаларын җәберләүче залим кавем булдылар.
23|47|Әйттеләр: "Үзебез кеби ике кешегә иман китерикме, вәхәлән ки аларның кавеме кол кеби безгә хезмәт итәләр".
23|48|Муса илә Һарунны ялганга тоттылар, шуның өчен һәлак булучылардан булдылар.
23|49|Тәхкыйк Мусага Тәүратны бирдек, Ягькуб балалары туры юлга керсен өчен.
23|50|Гыйсаны вә аның анасын кодрәтебезгә дәлаләт итә торган галәмәт кылдык, вә аларны бөек тигез урынга иңдердек, ага торган елгалары да ерактан күренер иде.
23|51|Ий рәсүлләр, Без биргән ризыкларның хәләл пакь булганын ашагыз вә изге гамәлләр кылыгыз, Мин, әлбәттә, сезнең кылган гамәлләрегезне беләмен.

23|52|Ошбу Ислам милләте сезнең динегездер Аллаһу тәгаләне берләүдә вә Аңа итагать итүдә бер иттифакта булганыгыз хәлдә, вә Мин сезнең Раббыгызмын, Миңа гөнаһлы булудан сакланыгыз.
23|53|Күп кавемнәр Аллаһ хөкемнәрен бозып, үзара низагълашып төрле мәзһәбләргә бүленделәр, һәрбер адашкан фирка үзенең батыл дине белән мактанырлар вә аны хак дип белерләр.
23|54|Син аларны ихтыярларына куй адашкан юлларында үлемнәренә чаклы.
23|55|Уйлыйлармы алар Без биргән мал вә балалар белән
23|56|аларга изгелек итәргә ашыгабыз дип, бәлки алар белмиләр ки өчен биргәнебезне.
23|57|Хак мөэминнәр Аллаһудан куркып изге гамәлләр кыйлганнары өстенә янә ґәзабтан куркырлар.
23|58|Алар Раббыларының һәммә аятьләренә ихлас иман китерерләр, ягъни кабул итеп гамәл кылырлар.
23|59|Һәм алар Аллаһуга – шәрик тотмаслар ягъни һичкемне, һичнәрсәне Аллаһ урынына тотмаслар.
23|60|Вә алар бирә торган садакаларын күңелләре Аллаһудан курыккан хәлдә бирерләр.
23|61|Әнә шул эшләрне эшләүче хак мөэминнәр һәрвакыт изгелеккә ашыгалар, вә алар изгелекләрне кыйлуда ихлассыз мөселманнарны узучылардыр.
23|62|Бер кешене дә көче җитмәгән нәрсә белән көчләмибез, Безнең кулыбызда китаптыр – ул Ләүхүл-мәхфуздадыр, ул китап кылган гамәлләрне хаклык белән сөйләр, ә кешеләр хаксыз золым ителмәсләр.
23|63|Бәлки динсезләрнең күңелләре ошбу Коръәннән гафләттә вә наданлыктадыр, ул имансызлар өчен мөэминнәрнең гамәленнән башка гамәлләр бардыр ки, ул батыл гамәл нәҗес эшләрдер, алар ул эшләрне эшләүчеләрдер.
23|64|Аларның байларын ґәзаб белән тотсак, ярдәм сорап кычкырырлар.
23|65|Аларга әйтелде: "Сез бүген ярдәм сорап кычкырмагыз, чөнки сезгә Безнең тарафтан ярдәм ирешмәс.
23|66|Тәхкыйк Минем аятьләрем сезгә укылды, ул вакытта сез аны ишетмәс өчен артыгызга борылып китә идегез.
23|67|Тәкәбберләнеп Коръәнне яманлап сөйләгәнегез хәлдә аңардан баш тарта идегез.
23|68|Әйә алар Коръәндәге файдалы булган хак сүзләрне уйлап фикерләп карамыйлармы, яки әүвәлдәге аталарына килмәгән иминлек Аллаһ ґәзабыннан котылу боларга килгәнме?
23|69|Яки расүлләре булган Мухәммәд г-мнең хак сүзле вә күркәм холыклы икәнен белмәделәрме, белсәләр дә аны инкяр иттеләр.
23|70|Яки алар расүлне җенле диләрме? Бәлки расүл аларга һәр гакыллы ышана торган хаклык белән килде, шулай да аларның күбрәге хакны яман күрәләр.
23|71|Коръән яки пәйгамбәр аларның теләгенә, нәфесләренә иярә торган булса иде, әлбәттә, җир вә күкләр һәм җир, күкләрдә булган һәрнәрсә бозылыр, яраксыз булыр иде. Бәлки Без аларга һәрнәрсәдән хәбәр бирүче хакыйкый вәгазь китабы Коръәнне бирдек, алар исә Коръәннән баш тартучылар.
23|72|Яки пәйгамбәрлек бурычыңны үтәгән өчен алардан хак сорыйсыңмы, әмма Раббыңның бирәчәк нигъмәтләре хәерледер, Ул – Аллаһ ризыкландыручыларның хәерлесе.
23|73|Син, әлбәттә, аларны туры юлга чакырасың.
23|74|Ахирәт көненә ышанмаучылар, тырышып туры юлдан читкә авышалар.
23|75|Әгәр аларга рәхмәт итсәк, вә алардан ачлык зарарын бетерсәк, алар исә имансызлыкта ифрат китәрләр вә мөселманнарга дошманлыкларын арттырырлар.

23|76|Тәхкыйк аларны ґәзаб белән тоттык, алар Раббыларына буйсынмадылар һәм тәүбә итеп ялвармадылар.
23|77|Хәтта аларга каты ачлык ґәзабы ишеген ачканыбызга чаклы, шул вакытта алар барча өметләрен кистеләр.
23|78|Ул – Аллаһ колак, күзләр вә күңел бирде сезгә, ләкин сезнең шөкер иткәнегез бик аздыр.
23|79|Вә Ул – Аллаһ сезне җир өстендә яратты, ахирәттә Аның хозурына кубарылырсыз.
23|80|Вә Ул – Аллаһ тергезер һәм үтерер вә кичилә көндезнең аллы-артлы килүе Аңар хасдыр, ул эшкә һичкемнең көче җитмәс, әйә эшнең хакыйкатенә төшенү өчен гакыл фикерләрегезне эшләтмисезме!
23|81|Бәлки имансызлар әйттеләр Әүвәлге аталары хакны инкяр итеп әйткән кеби:
23|82|"Әгәр без үлеп туфрак булсак вә сөякләребез итсез калса, яңадан терелербезме.
23|83|Ошбу вәгъдә белән без вә аталарыбыз вәгъдә кылынмыш идек, ләкин бу вәгъдә түгел мәгәр әүвәлгеләрдән калган ялгандыр".
23|84|Әйт: "Җир һәм җирдәге кешеләр кемнеке, әйтегез, дөрес әйтүче булсагыз һәм белсәгез?"
23|85|Әлбәттә, алар Аллаһныкы диярләр. Син аларга Аллаһ эшеннән гыйбрәт алып вәгазьләнмисезме, башта юктан бар итүче Аллаһның барны тергезергә көче җитмәсме?
23|86|Җиде кат күкнең вә олугъ ґәрешнең Раббысы кем дип сора!
23|87|Әлбәттә, Аллаһуныкы диярләр. Шулай булгач Аның ґәзабыннан курыкмыйсызмы, диген!
23|88|Әйт: "Барча нәрсә өстеннән патшалык кем кулында вә Ул һәрнәрсәне саклар, әмма Аңардан башка саклау мөмкин булмас, әгәр белсәгез җавап бирегез".
23|89|Әлбәттә, һәр нәрсәгә патшалык Аллаһ кулында диярләр. Алай булгач, ничек шайтан вәсвәсәсенә алданасыз диген!
23|90|Бәлки Без аларга хаклык илә килдек шулай булса да алар ялганга тоталар.
23|91|Аллаһу тәгаләнең баласы һич булмады, янә Аллаһ янында тагын бер Аллаһ та булмады, әгәр тагын бер Аллаһ булса, һәрберсе үзе халык итәсе нәрсәсенә баш булырга теләп башкасын тыяр иде вә берсе икенчесеннән өстен булырга тырышыр иде. Аллаһ мөшрикләр сурәтләгән тиешсез сурәттән пакь булды.
23|92|Күренгәнне дә, күренмәгәнне дә белүчедер, Ул мөшрикләр әйткәннән бөек вә пакь булды.
23|93|Әйт: "Йә Рабби аларга вәгъдә иткән ґәзабыңны миңа күрсәтсәң.
23|94|Ий Раббым мине ґәзаб ителәчәк залим кавем эчендә кылмагыл!
23|95|Әлбәттә, Без аларга вәгъдә иткән ґәзабны сиңа күрсәтергә кадирбыз.
23|96|Сиңа кылган явызлыкларыны сабыр итеп яхшылык илә кайтар, сине нәрсә белән сыйфатлаганнарын Без беләбез.
23|97|Әйт: "Йә Рабби, шайтаннарның вәсвәсәсеннән Синең белән сакланырмын.
23|98|Ий Раббым, янә эшләремдә вә намазда шайтаннарның миңа якын килүләреннән Сиңа сыенамын вә Синең beлән сакланамын".
23|99|Динсезләрнең берсенә үлем килсә, ий Раббым, мине дөньяга кире кайтар дияр.
23|100|Шаять мин кылмый куйган изге гамәлләрне кылармын. Юк, син дөньяга кайтачак түгелсең! Әлбәттә, ул бер сүздер, әйтүчесе ифрат кайгысыннан әйтте ләкин, файдасы юк, бит аларның алларында пәрдә бар, аларны кайтудан тыяр кубарылачак көнгә чаклы.

93|11|Һәм Раббыңның нигъмәте булган шәригать хөкемнәрен кешеләргә өйрәт һәм сөйләп төшендер! Чөнки шәригатьне белмәгән кешеләр Аллаһуның ґәзабына ашыгалар. Ә син аларны җәннәткә кызыктыр һәм чакыр!
94|1|Әйә Мухәммәд г-м синең күкрәгеңне ачмадыкмы һәм иман, хикмәт белән күңелеңне йомшак кылмадыкмы.
94|2|Вә синнән авыр йөкне төшердек түгелме.
94|3|Ул авырлык аркаларыңны авырттыра иде түгелме.
94|4|Һәм синең исемеңне кешеләр арасында мактаулы зекер белән дәрәҗәгә күтәрдек түгелме?
94|5|Дөреслектә файдалы булган җиңеллек авырлыктан соң
94|6|Дөреслектә авырлыктан соң гына файдалы җиңеллек табыла.
94|7|Бер хәерле эштән бушансаң, икенче хәерле эшне эшләргә тырыш.
94|8|Һәм Раббыңның рәхмәтенә кызык, Раббыңа таба ашык, һәм һәрвакыт Ул риза булачак хәерле эшләр белән мәшгуль бул!
95|1|Инҗир җимеше илә ант итәм вә зәйтүн агачы белән.
95|2|Вә мүбарәк Тур тавы белән ант итәм.
95|3|Вә ошбу иминлек шәһәре Мәккә белән ант итәм.
95|4|Тәхкыйк, Без адәм баласын күркәмрәк сурәттә халык кылдык. (халык кылу – бар итү мәгънәсендә)
95|5|Соңра ул итагатьсез кире кешене, ахирәттә түбәннәрнең түбәненә кайтардык, ягъни җәһәннәмгә. (Түбәннәрнең түбәненә кайтарылачак кешеләрне белергә һәм алар җөмләсеннән булудан сакланырга кирәк! Алар кәферләр, мөшрикләр, хаксыз золым итүче залимнәр, бозык вә пычрак эшне эшләүче фасыйклар, рыячылар, сихерчеләр, багучылар, бидеґәтчеләр, мал җыючы бик саран байлар, ышанып та дин тотмаучылар, тәкәбберләр, хәмер эчүчеләр, зина кылучылар, хаксыз кеше үтерүчеләр, гомумән Коръән белән гамәл кылмаучылар: куәтле вакытларында тәүбә итеп, Коръән белән гамәл кылып төзәлмәсәләр – һәммәсе болар җәһәннәмгә керәчәкләр.)
95|6|Мәгәр иман китереп Аллаһуга вә расүлгә итагать иткән, гөнаһлардан сакланып изге гамәлләр кылган кешеләрне генә түбәннәрнең түбәненә төшермибез, аларга һич киселми, кимеми торган мәңгегә җәннәт нигъмәтләредер.
95|7|Ий имансыз кире кеше, Коръәннең ачык вә көчле дәлилләре соңында сине нәрсә мәҗбүр итә ахирәттә булачак хисап вә ґәзаб көнен инкяр итәргә?
95|8|Әйә Аллаһ хөкем итүчеләрнең гадел хөкем итүчерәге түгелме? Барча кешене гаделлек белән хөкем итмәсме?
96|1|Ий Мухәммәд г-м Коръәнне укы һәрнәрсәне халык кылучы Раббың исеме илә!
96|2|Ул халык кылды кешене оешкан каннан.
96|3|Укыгыл, синең Раббың – Аллаһ бик хөрмәтле вә юмарттыр.
96|4|Ул – Аллаһ каләм белән язуны өйрәтте.
96|5|Кешегә белмәгән нәрсәләрен өйрәтте.
96|6|Юк, Без кеше өчен никадәр мәрхәмәтле һәм юмарт булсак та, тәхкыйк кеше Без куйган чиктән үтәдер, аннары азып адашадыр.
96|7|Үзен Аллаһуга мохтаҗ түгел дип белеп. (Әлбәттә, кеше дөньяда һәм ахирәттә Аллаһуга мохтаҗ икәнен белсә, һич Аллаһуга каршылык кыла алмый. Фәкать Аллаһуга үзенең мохтаҗ икәнлеген белмәгән кеше Аллаһуга карышып Аңа дошман буладыр, аннары җәһәннәмгә китә.)
96|8|Тәхкыйк җәза өчен кыямәт көнне кубарылып кайту Раббыңадыр.
96|9|Әйә күрдеңме, берәүнең намаз укучыны намаздан тыюы тиешме, яхшы эшме?
96|10|Ул Аллаһ колы – Мухәммәд г-м үзенең, иң зур бурычын үтәү өчен намаз укыганда?

96|11|Әйә ул намаз укучы Аллаһ колын намаз укудан тыю дөресме, ул һәркемгә яхшылыкны гына теләүче һәм хак туры юлда булса да.
96|12|Әйә ул Аллаһ колын намаз укудан тыю дөрес булырмы, ул кешеләрне Аллаһудан куркырга һәм гөнаһлардан сакланып изге гамәлләр кылырга өндәсә дә? (Әбү Җәһел бервакытны, әгәр Мухәммәднең сәҗдә кылганын күрсәм, әлбәттә, башын кисәчәкмен, дип вәгъдә кылды, һәм Мухәммәднең сәҗдә кылганын күргәч, теләген үтәргә ашыгып килде ләкин барып җитмичә, барча» әгъзалары калтыраган хәлдә кире китте. Иптәшләре: сиңа ни булды, дип сорадылар, ул: минем белән Мухәммәд арасында уттан дивар килеп чыкты аз гына янмыйча калдым, диде.)
96|13|Әйә ул намаздан тыючы кәфер, үзе Аллаһ китабы Коръәнне ялган дисә дә һәм Раббысына итагать итүдән вә Аңа гыйбадәт кылудан баш тартса да, намаздан тыямы, намаздан тыярга үзен хаклы саныймы?
96|14|Әйә намаздан тыючы ул кәфер белмиме Аллаһуның һәркемне күргәнен?
96|15|Юк, алай кирәкмәс, намаздан тыю ни кабахәт эшдер, әгәр ул бу эшеннән туктамаса, әлбәттә, маңгай чәченнән тотып җәһәннәмгә өстерәрбез.
96|16|Һәр эшне хата, ялганчы һәм зур гөнаһ кылучының маңгай чәченнән өстерәрбез. (Ул кәфер минем дусларым күп, дип мактанды.)
96|17|Ул намаздан тыючы кәфер, чакырсын үзенең ярдәмчеләрен!
96|18|Без тиздән ґәзаб фәрештәләрен чакырырбыз, аларны җәһәннәмгә өстерәрбез.
96|19|Юк, кирәкмәс, намаздан тыю бик яман кабахәт эштер, аңа итагать итмә сүзенә колак салма, сәҗдә кыл, намаз укы һәм Аллаһуга ятсын булуны кәсеп ит! (Беренче иңгән бу сүрәдә үк Аллаһ намаз укырга әмер бирде. Чөнки намаздан башка иман да, дин дә юк. Намаз - диннең йөрәге һәм башыдыр.)
97|1|Тәхкыйк Без Коръәнне иңдердек кадер кичендә.
97|2|Сиңа кадер кичнең Шәрафәтен вә аның хикмәтен нәрсә белдерде?
97|3|Кадер киче, мең айдан да хәерлерәк сәвабы, мең ай кылган гыйбадәттән артыгырактыр.
97|4|Кадер кичендә Җәбраил һәм башка фәрештәләр иңәрләр Раббыларының теләге илә һәр кешегә билгеләнгән бер еллык тәкъдир белән.
97|5|Кадер кичендә намаз, Коръән укып рузә тоткан мөэминнәргә фәрештәләр Аллаһудан сәлам укырлар. Кадер киченең дәвамы кояш баеганнан башлап таң атканга чаклыдыр. (Коръән рамадан аенда кадер кичендә бердән дөнья күгенә Җәбраил фәрештәгә индерелде. Аннары Җәбраил г-м кирәк саен аять-аять пәйгамбәргә китереп торды.)
98|1|Китаби кәферләр һәм китапсыз мөшрикләр, көферлекләреннән аерылмадылар, хәтта хакның хаклыгын вә батылның батыллыгын ачык аңлатучы вә хакны батылдан ачык аеручы Коръән килгәнгә чаклы.
98|2|Ул аңлатма Аллаһудан килгән рәсүлнең Коръән аятьләрен укымаклыгыдыр, ул аятьләр батылдан (ялганнан) ґәзабтан пак булган һәм сәхифәләрдә язылган Коръән.
98|3|Ул сәхифәләрдә һич үзгәрми торган хөкмий аятьләр бардыр. Алар хакны сөйләүче һәм үзгәрүдән пак (Коръән иңгәч кәферләр һәм мөшрикләр, Коръәнне кабул итеп мөселман булдылар. Хәзер дә ул эш дөньяда дәвам итә).
98|4|Ул китабий кәферләр, бер-берсеннән аерылмадылар төрле мәзһәбләргә бүленмәделәр мәгәр үзләренә пәйгамбәр килеп хак динне өйрәтеп бер генә юлны ачык күрсәткәннән соң аерылдылар.
98|5|Китаплары белән гамәл кылмыйча кәфер булган яһүдләр һәм насаралар, Аллаһ тарафыннан боерылдылар, Аллаһ ризалыгы өчен генә Ислам динен тотарга, Аллаһуга гына гыйбадәт кылырга һәм Аңа итагать итәргә, дәхи намаз укырга, зәкят бирергә, дөреслектә хаклыкта таза торганнарның хак дине әнә шулдыр.

98|6|Китапка ышанып та кәфер булган кешеләр һәм китапка ышанмаучы кәферләр алар җәһәннәм утында мәңге калучылардыр. Алар мәхлукатнең иң явызырагыдыр.
98|7|Тәхкыйк иман китереп изге гамәлләр кылган хак мөэминнәр, мәхлукларның яхшыларыдыр.
98|8|Раббылары хозурында аларның җәзасы Ґәден исемендәге җәннәтләредер, ул җәннәтләрнең асларыннан елгалар агадыр, алар анда мәңге калырлар. Аллаһ алардан разый булды, һәм алар да Аллаһудан разый булдылар. Бу дәрәҗәләр Раббыларыннан курыккан хак мөэминнәргәдер.
99|1|Әгәр җир үзенең селкенүе илә селкендерелсә.
99|2|Вә җир үзенең эчендәге үлекләрне, йөкләрне, хәзинәләрне чыгарса.
99|3|Һәм кеше әйтсә: "Ни булды бу җиргә", – дип.
99|4|Шул көндә җир үзенең өстендә эшләнгән эшләрдән хәбәр бирер.
99|5|Тәхкыйк җирнең сөйләмәге Раббыңның аңа сөйлә, дип әйтүе беләндер.
99|6|Ул көндә кешеләр каберләреннән кубарылып хисап җиренә гамәлләренә күрә төрле фиркаләргә бүленеп барырлар, дөньяда кылган гамәлләренең җәзасын күрмәк өчен.
99|7|Берәү тузан бөртеге хәтле генә яхшылык кылган булса, аның җәзасын күрер.
99|8|Вә берәү тузан бөртеге хәтле гөнаһ эшләсә, аның җәзасын күрер.
100|1|Аллаһ юлында сугыш өчен сулуларын тавышландырып чабкучы атлар илә ант итәм.
100|2|Дагалары белән таштан ут чыгарып чабкучы атлар илә ант итәм.
100|3|Таң вакытында Аллаһ юлында сугыш өчен ашыгып чабкучы атлар белән ант итәм.
100|4|Ул атлар каты чабулары белән тузан күтәрерләр.
100|5|Вә бу атлы гаскәр Исламга һәм мөселманнарга зарар итүче кәфер кавеме арасына таң вакытында барып керделәр, аларны туздырмак өчен.
100|6|Тәхкыйк кеше үзенең Раббысына вә Аның нигъмәтләренә көфран нигъмәт кылучыдыр, ягъни иман китермичә, Ислам динен кабул итмичә, үзен-үзе һәлак итүчедер.
100|7|Тәхкыйк имансыз кеше үзенең имансызлыгына Аллаһуга каршы кылган эшләре белән гуаһдыр.
100|8|Вә тәхкыйк Аллаһудан курыкмаган кеше малны артык сөйгәнлеге өчен малга бик каты сарандыр.
100|9|Әйә адәм баласы белмиме белерлек, гакылы бар түгелме – кабердәге үлекләр терелеп чыкканда һәм,
100|10|күкрәктәге игътикад, уй-фикерләр ачылганда.
100|11|Ул көндә Раббылары аларның кылган эшләреннән хәбәрдар икәнен?
101|1|Катылыгы вә куркынычы белән җирне вә күкләрне кагучы кыямәт көне!
101|2|Никадәр каты куркынычлыдыр ул кыямәт көне!
101|3|Ул кыямәт көненең катылыгы вә куркынычы ни дәрәҗәдә икәнлеген сиңа кем белдерде?
101|4|Ул көндә кешеләр каты куркуларыннан тузылган чикерткәләр кеби тузылып таралып китәләр, һәм бер берсен күрмәсләр.
101|5|Вә таулар буялган вә тетелгән йон кеби булырлар.
101|6|Берәүнең ягъни мөселманның үлчәүдә гөнаһына караганда сәвабы авырырак күберәк булса.
101|7|Ул мөселман җәннәттә үзе разый булган рәхәт тормыштадыр.
101|8|Вә бер мөселманның үлчәүдә сәвабына караганда гөнаһы авыр килсә ягъни яхшылыгына караганда яманлыгы күбрәк булса.
101|9|Аның анасы – мәрхәмәтсез булган Һавийә исемле җәһәннәм аңа урын булыр.
101|10|Ул һавийәнең нәрсә икәнен сиңа нәрсә белдерде?

101|11|Ул һавийә кыздырылган утдыр.
102|1|Сезне ахирәт өчен кирәк булган гамәлләрдән гафил кылды, алдады, мәхрүм итте, дөнья малын күбәйтү белән мактанышуларыгыз.
102|2|Хәттә үлеп кабергә кергәнегезгә хәтле алдануыгызны, дәвам иттердегез.
102|3|Юк, алданмагыз, әле дөньяга алданып тыныч кына яшәсәгез дә, тиздән белерсез алданганыгызны!
102|4|Янә әйтәмен, әле тыныч кына йөрсәгез дә мәңгегә алданганыгызны тиздән белерсез!
102|5|Юк алданмагыз, әгәр дөньяга алданып ахирәттән мәхрүм калуның иң зур алдану икәнен чын белү белән белсәгез, әлбәттә, дөньяга һич тә алданмаган булыр идегез.
102|6|Сез, әлбәттә, җәһәннәмне күрерсез.
102|7|Соңрак аны якыннан ачык күрерсез.
102|8|Соңра сезне ахирәт гамәленнән мәхрүм иткән дөнья нигъмәтләреннән соралырсыз. Бит Аллаһ сезгә гакыл фикерне һәм күз, колак, телне һәм аяк-кулны дөньяда яшәр өчен генә түгел, бәлки ахирәткә хәзерләнер өчен биргән иде, шулай ук дөнья байлыгын да ахирәткә хәзерләнү өчен кулланырга биргән иде.
103|1|Замана, дәвер, кич, иkенде намазы, гасыр белән ант итеп әйтәмен ки.
103|2|Дөреслектә адәм баласы хәсрәттәдер, кадерле гомерен дөнья өчен генә әрәм итеп зур зарарлануда, кимчелектәдер.
103|3|Мәгәр Коръән өйрәткәнчә дөрес юл белән чын иман китереп Ислам динен кабул иткән, һәрвакыт изге гамәлләр кылган, Коръән дәлилләре белән, хактан һич тә аерылмаска бер-берсен өндәшкән, һәм тормыш вә дин мәшәкатьләренә, килгән төрле авырлыкларга, бәла-казаларга сабыр итәргә чыдамлы булырга бер-берсен өндәшкән хак мөэминнәр генә зарарлануда, кимчелектә, хәсрәттә булмаслар.
104|1|Үкенеч вә һәлакәтлектер һәрбер сүз йөртүче гайбәтчегә.
104|2|Ул гайбәтче нинди юл белән булса да мал җыйды вә ул малны тиешле урынына бирмичә, саранлык белән яшереп саклады.
104|3|Тәхкыйк ул гайбәтче саран, малы аны дөньяда мәңге калдырыр дип уйлыйдыр.
104|4|Юк, үз башыңа бәла булган малына таянмасын, ул әлбәттә, җәһәннәм утына ыргытылыр.
104|5|Сиңа ул хөтамәне нәрсә белдерде?
104|6|Ул Аллаһуның кыздырылган утыдыр.
104|7|Ул ут йөрәккә төшәр, эчке әгъзаларны да көйдерер.
104|8|Тәхкыйк, ул ут аларга ишекләре бикләнеп мәхкәм (нык) кылынгандыр.
104|9|Уттан булган озын баганалар белән.
105|1|Әй, Мухәммәд г-м күрмәдеңме, синең Раббың фил ияләреңә нинди җәза биргәнен? (Мухәммәд г-м туган елны Йәмән вәлисе Әбрәһә, хаҗ кылуны Мәккәдән туктатып үзенең шәһәренә күчерү өчен Кәгъбәтулланы җимереп юк итәм, дип филле ғәскәр белән Мәккәгә килде. Ләкин теләгенә ирешә алмады, Аллаһ аларның өсләренә таш яудырып һәлак итте).
105|2|Әйә Раббың аларның мәкерләрен батыл кылып, тырышуларын бушка чыгарды түгелме?
105|3|Вә һәлак итмәк өчен алар өстенә төркем-төркем кошлар җибәрде.
105|4|Кошлар аларны коелган таш белән атарлар.
105|5|Аларны тапталган, чәйнәлгән салам кеби кылды.
106|1|Кураеш кабиләсенең өлфәтләнүенә ғәҗәбләнегез.
106|2|Аларның җәй һәм кыш көннәрендә сәүдә белән сәфәрдә йөрүләрендә өлфәтләнүләренә ғәҗәбләнегез! (Кураеш җәй бер мәртәбә, кыш бер мәртәбә

Шамга йә Йәмәнгә сәфәр итәләр иде, сәфәрләре Аллаһ ярдәме илә уңышлы булып Мәккә халкын ризык белән тәэмин итеп торалар иде).
106|3|Алар иман китереп ошбу Кәгъбәнең Раббысы булган Аллаһга гыйбадәт кылсыннар һәм Аның биргән нигъмәтләренә шөкер итсеннәр.
106|4|Ул - Аллаһ аларны ачлыктан коткарып тук кылды, һәм аларны һәртөрле куркынычлардан имин кылды.
107|1|Әйә син хисаб вә җәза көнен, кыямәтне ялганга тоткан кешене күрдеңме?
107|2|Ул ялганчы ятимне кагар, аңа золым итәр.
107|3|Үзене һәм башкаларны кызыктырмас фәкыйрьләргә аш вә садака бирергә.
107|4|Ни үкенеч вә һәлакәтлек ихлассыз намаз укучыларга.
107|5|Алар намазларыннан гафилләр, вакытында укымаслар һәм намазның рүкеннәрен хөрмәт кылмаслар, намазларының вакытыннан кичегүенә кайгырмаслар.
107|6|Әле алар укыган намазларын да рия белән укырлар, ягъни кеше күргәндә укый, кеше күрмәгәндә укымый.
107|7|Ул рияче тиешле садакаларны бирмәс һәм тормыш әйберләрен вакытлыча биреп тормас.
108|1|Ий Мухәммәд г-м, тәхкыйк, Без сиңа күп хәерле нәрсәләр бирдек. Ягъни пәйгамбәрлек дәрәҗәсен, зур белем, күркәм холык һәм ахирәттә кәүсәр елгасын бирдек, ул елга сиңа һәм өммәтеңә хасдыр.
108|2|Раббың ризалыгы өчен намаз укыгыл һәм ятимнәрне вә фәкыйрьләрне ашатыр өчен корбан чал!
108|3|Тәхкыйк, сине әбетәр дип кимсетүче дошманың үзе әбетәрдер - нәселе бетүчедер. (Мухәммәд г-мнең ир балалары үлеп бетүләре сәбәпле мөшрикләр, Мухәммәднең ир балалары калмый, нәселе бетә, койрыксыз дип көлгәннәр. Бу сүрә шул хакта инде. Мухәммәд г-мнең нәселе дә һәм өммәте дә бетмәде). Бервакыт мөшрикләр пәйгамбәр алдына килеп: "Ий Мухәммәд син безнең сынымнарыбызга бераз вакыт гыйбадәт кыл, без дә снңең Раббыңа бераз вакыт гыйбадәт кылырбыз. Әгәр синең динең яхшы булып чыкса, без сиңа иярербез, әгәр безнең динебез яхшы булып чыкса, син безгә иярерсең", - диделәр. Бу сүрә шул хакта инде.
109|1|Ий Мухәммәд г-м әйт: "Ий сез кәферләр, иман китермәгән кешеләр!
109|2|Сез гыйбадәт кыла торган сынымнарга мин гыйбадәт кылмыймын.
109|3|Һәм сез дә мин гыйбадәт кыла торган Аллаһуга гыйбадәт кылмыйсыз.
109|4|Вә мин сезнең гыйбадәт кыла торган сынымнарыгызга гыйбадәт кылучы түгелмен.
109|5|Вә сез мин гыйбадәт кыла торган Аллаһуга гыйбадәт кылучы түгелсез.
109|6|Сезнең батыл ялган динегез үзегезгә булсын, вә минем хак динем үзебезгә булсын!
110|1|Әгәр Ислам диненә вә мөселманнарга Аллаһудан ярдәм килсә вә шәһәрләр хосусан Мәккә шәһәре кебек мөселманнар кулына үтсә,
110|2|шул вакытта күрерсең кешеләрне, төркем-төркем булып Аллаһ дине Исламга керерләр.
110|3|Раббың булган Аллаһуны һәр кимчелектән пакь дип белеп һәм мактап тәсбих әйт, намаз укы һәм Аңардан ярлыкауны телә, сора! Дөреслектә Ул тәүбәне кабул итеп гөнаһларны гафу кылучыдыр.
111|1|Әбү Ләһәбнең ике кулы корысын һәм һәлак булсын! Һәм һәлак тә булды! (Әбү Ләһәбнең исеме Габдул Ґәзи булып Габдул Мутталлибнең угълы, вә Мухәммәд г-мнең атасы белән бертуган кардәшедер. Мухәммәд г-мнең иң зур дошманы иде, үзе һәм хатыны һәрвакыт пәйгамбәргә һәм мөселманнарга зарар тидерергә тырыштылар).
111|2|Аңа ґәзабтан котылырга малы һәм кәсеп иткән нәрсәләре һич файда бирмәде.

111|3|Тиздән ул Әбү Ләһәб ялкынлы утка кереп янар.
111|4|Дәхи хатыны да утка керер утын күтәргән хәлдә.
111|5|Ул хатынның муенында хөрмә мунчаласыннан булган бау бардыр.
112|1|Әйт: әй Мухәммәд: "Ул – Аллаһ һич, тиңдәше вә охшашы булмаган ялгыз бер генә Аллаһудыр.
112|2|Һичнәрсәгә, һичбер мәхлукка ихтыяҗы юк бәлки һәр мәхлукның хаҗәтен үтәүче Аллаһудыр.
112|3|Ул һичкемне тудырмады һәм һичкемнән тудырылмады.
112|4|Вә һичкем Аңа тиң булмады. (Мөшрикләргә ошбу сүрәне укып төшендерергә кирәк!)
113|1|Әйт, әй Мухәммәд, "Мин сыенамын таңның Раббысы Аллаһу тагаләгә күренеп вә күренмичә килә торган һәртөрле зарарлардан.
113|2|Бар кылынган, яратылган һәр мәхлукның нинди булса да зарарыннан.
113|3|Вә караңгы төннең зарарыннан сыгынамын, һәркайчан караңгылыгы белән җир өстен капласа.
113|4|Дәхи сихыр – ырым төеннәренә төкерүче өрүче сихерче хатыннар явызлыгыннан, зарарыннан сыгынамын.
113|5|Һәм көнче дошманның авызлыкларыннан, зарарларыннан сыенамын, һәркайчан ул көнчелек ачуы белән зарар тидерергә теләсә.
114|1|Әйт: "Кешеләрнең Раббысы булган Аллаһуга сыгынамын.
114|2|Кешеләрнең патшасы булган Аллаһуга сыгынамын.
114|3|Кешеләрнең гыйбадәт кыла торган Илаһәсе булган Аллаһуга сыгынамын.
114|4|Чигенә-чигенә сәваблы эштән тыеп, гөнаһлы эшкә өндәп вәсвәсә кылучы ханнәснең зарарыннан.
114|5|Ул ханнәс кешеләрнең күңеленә явызлыкны саладыр.
114|6|Ул ханнәс җеннәрдән дә һәм кешеләрдән дә бардыр. (Ягъни җеннәрнең һәм адәмнәрнең яманлыкларыннан явызлыкларыннан сыенамын. Зарар теләүчеләрнең зарарыннан һәрвакыт Аллаһуга сыенып йөрү – һәр мөселманга ләземдер.)


```
#==============================================================================
#
#  Quran Translation
#  Name: Yakub Ibn Nugman
#  Translator: Yakub Ibn Nugman
#  Language: Tatar
#  ID: tt.nugman
#  Last Update: August 16, 2010
#  Source: Tanzil.net
#
#==============================================================================
```